# Prizonye Jakmèl la

Yon Pyès Teyatral an Kreyòl

Nicole Titus

| | |
|---|---|
| Tit | : Prizonye Jakmèl la |
| Otè | : Nicole Titus |
| Konsepsyon Kouvèti a | : Peterson Joseph |
| Mizanpaj | : Peterson Joseph |



Pou tout enfòmasyon, kontakte:

**Educa Vision Inc.,**
2725 Nw 19th Street,
Pompano Beach, Fl 33069
Téléphone: 954-968-7433
Fax: 954-970-0330
E-mail: educa@aol.com
Web: www.educavision.com

# Prefas

Pyès sa a te ekri apre yon ensidan an 1996, kote 88 timoun te mouri ann Ayiti apre yo te bwè siwo pou grip fèt avèk materyèl ki te kontaminen an Chin. Mwen imajine sa k ta ka pase si yon moun te vin abite nan yon zòn anmenmtan timoun sa yo te tonbe mouri. Prizonye Jakmèl la se yon pyès teyatral sosyal ki baze sou kwayans ak sou sipèstisyon sèten moun anmenmtan ak sou kwayans yon nonm ki twouve tèt li nan mitan yon lit pou li jwenn diyite pèsonèl li ak pou l viv egzistans li an pè.

M ta renmen wè tout moun ann Ayiti edike, e tout manman renmen, respekte, ak pwoteje pitit yo. Lè moun pa resevwa edikasyon, li pi fasil pou yo kwè nan bagay ki pa laverite ak pou moun eksplwate yo. Lè yon manman pa bay

pitit li respè li dwe ba li, li ekspoze timoun nan a eksplwatasyon sosyal, e li detwi fondasyon anba pye timoun nan ki rann lòt moun pa respekte l nonplis tou.

# Pèsonaj Yo

| | |
|---|---|
| Frits Jenè | : Yon nonm ki gen apeprè karantan |
| Teyofil Ramo | : Chèf Biwo Rechèch Kriminèl – Li prèt pou l retrete |
| Masèl Labòd | : Detektiv an chèf lavil Jakmèl |
| Odèt Jenè | : Manman Fritz Jenè |
| Maten Jenè | : Papa Fritz Jenè |
| Vènè | : Asistan Labòd |
| Jan | : Yon jandam |
| Peyizàn | : (Omwen 5 – 7 Fanm) |
| Timoun | : (Omwen 5-7) |

# Ak I

## Sèn 1

*(Pòtoprens, Ayiti, nan salon Teyofil Ramo, chèf Biwo Rechèch Kriminèl, ki ap prepare pou l retrete. Li chita devan biwo li, l ap ekri panse li. Apre li ekri kèlke liy, li pran fèy papye a, e li li a viv vwa.)*

TEYOFIL RAMO: Non m se Teyofil Ramo. Bagay m ekri la yo soti nan dosye pèsonèl mwen ki akimile pandan plizyè zane m t ap travay nan Biwo Santral Rechèch Kriminèl. Kwak anpil nan istwa yo ap parèt tankou bagay ki enkwayab, mwen asire nou yo tout se laverite, e tout bagay yo te pase egzakteman jan m di yo te pase a. Chapit en: Prizonye Jakmèl La. M t ap travay kòm envestigatè espesyal depi kenzan, e kòm chèf biwo an depi dizan, lè, yon jou apremidi konsa, m resevwa yon kout telefòn. Se te ansyen asistan mwen, Masèl Labòd, ki te alaparèy ki t ap

di m jan l te nan mitan yon sitiyasyon dwòl ki t ap ba l anpil difikilte. Se te ka yon prizonye yo rele Frits Jenè. Okòmansman Labòd t ap mande m konsèy, apresa, li vin mande m èd. M t ap koute misye byen, epi m t ap fè anpil atansyon pase Labòd t ap rakonte m yon istwa ki te vrèman ekstwòdinè. Apre m fin koute dewoulman sitiyasyon an pandan kèk tan, m deside meyè afè a se te pou m pran yon kamyonèt le pi vit posib, pou m desann lavil Jakmèl nan dezèdtan. M pa t konn sa k t ap ret tann mwen egzakteman lò m rive paske se te premye fwa nan karyè mwen m t ap fè fas a yon sitiyasyon ki te sòti de l òdinè konsa. Lè m rive, kè m te sou biskèt pou m fè konesans Mesye Jenè, e pou m te tande l rakonte ak pwòp bouch li, istwa l sa a ki te tèlman biza. Lè m apwoche selil li nan prizon an, m te remake yon nonm ki te mens, wo, kalm, ak yon figi ase dou, an vi de rekèt li t ap fè a. M prezante tèt mwen ba li, e m di Jenè m te la pou m fè tout sa m kapab pou m ede l. Li reponn mwen ak jantiyès, ban m yon gran pwayen lanmen, e l adrese m ak anpil politès. Konsa nou chita youn anfas lòt nan selil la ki pa t twò byen limen; e

kòm m te trè anksye pou nou youn vin konn lòt, nou kòmanse konvèsasyon an menm lè a tou ak pawòl de koutim yo, ki jan w ye, bagay konsa. Lè misye ap pale, m remake te gen yon espès de tristès nan zye li. Se te zye yon nonm ki ta kapab ta yon bèl gason si sèlman lavi a te pèmèt li. Mwen mande l pou l kòmanse okòmansman pase m te vle konprann non sèlman ki moun misye te ye, men tou sikonstans biza sa yo ki te fè l ateri nan plas kote l te ye la a. "Mesye Jenè," mwen di li, "kòmanse okòmansman nèt, silvouplè, e pa kite anyen dèyè ditou."

# Sèn 2

*(Nan yon prizon Jakmèl, Ayiti. Teyofil Ramo ak Frits Jenè chita youn anfas lòt nan yon selil ki gen pòt ouvè. Ramo genyen nan men li yon katab ki genyen ladan li dosye Frits Jenè. Li ouvri katab la, li li ladan l an silans, apresa li adrese prizonye a lapawòl. Masèl Labòd chita pa twò lwen dèyè yon biwo.)*

RAMO: Mesye Jenè, èske ou ka akòde m dezoutwa minit, silvouplè, pou m gade nan dosye ou la? M pral li ladan l a viv vwa.

JENE: Wi, natirèlman.

RAMO: "Non m se, Frits Jenè. M se yon pwofesè Senlwi, youn nan meyè lekòl pou ti gason, ki nan Pòtoprens, kapital Ayiti. M isit la, Jakmèl, an vakans. M aje de yon sèten laj, e kòm m pa marye, m vwayaje isit la poukont mwen, yon semèn apre lekòl fèmen, pou m pase kelke semèn an pè ak trankilite, antoure pa lanati, pou m

respire bon lè laplenn nan dekwa pou m sa restore nanm mwen ki fatige. Kòm de koutim, manman m ak papa m, ki viv avèk mwen Pòtoprens, te gen pou yo vin rejwenn mwen kelke jou plita. Lapli t ap tonbe pandan tout apremidi a lè m kite Pòtoprens. M te pran ak mwen parapli mwen ak yon malèt plen ak liv – pifò se te liv fransè - avèk yon volim pwezi. Entansyon m se te pou m lage kòm nan liv sa yo, yon fason pou m bliye eta lamantab lavi mwen, ak vye kondisyon mizerab nanm mwen." (*Ramo li an silans koulye a pou yon timoman, epi li fèmen katab la. Li adrese Jenè lapawòl avèk jantiyès.*) Mesye Jenè, ou fè m efè yon moun ki dou, yon powèt, oswa yon filozòf ki manke vokasyon l. Ede m konprann, silvouplè, sikonstans ki fè ou rive jwenn tèt ou kote ou ye a jodi a. Rakonte m tout bagay, tanpri, ak jan egzakteman yo te rive, kòmanse ak moman ou debake isit la.

JENÈ: Enben, lè m debake lapli t ap tonbe. Se te vrèman yon jou ki te gen movetan, ki te gen loraj. Ou ta ka sonje petèt jan nou te gen yon espès de siklòn pandan tout semèn pase yo, ak yon pakèt

zeklè ak loraj. (*Li fè jès ak men l.*) M te gen yon kostim nwà sou mwen, ak yon parapli nwa nan menm m– e ou konn jan moun pwovens konn gen sipèstisyon.

RAMO: Wi, kontinye.

JENÈ: M pa konnen – men, kèk moun dwe t ap gade m dèyè pèsyèn yo.

RAMO: Wi.

JENÈ: M sonje m te gen difikilte pou m fèmen parapli a; van an te sakaje l vire l lanvè. Konsa, m te kanpe sou galri a pou yon moman, ap batay ak li.

RAMO: E ki lè ou ta kab di li te ye lè sa a, Mesye Jenè?

JENÈ: O, li ta kapab te sizè edmi, setè konsa. Men, paske lapli t ap tonbe, deyò a te parèt pi nwa k a l òdinè.

RAMO: Mwen wè. Epi kisa k vin pase?

JENÈ: Enben, lò m fin batay ak parapli a, m ouvè pòt devan tikay la, epi m antre anndan. M te mouye antranp. Konsa m kite malèt la nan papòt la pou yon minit. Apresa m met parapli a atè, m sòti m al pran malèt la, epi m fèmen pòt la dèyè mwen.

RAMO: Èske ou te wè okenn moun nan lari a lè sa a?

JENÈ: Non – pa dapre sa m te wè.

RAMO: (*Ekri nan dosye a*) Kisa ou te fè apresa, Mesye Jenè?

JENÈ: Enben, apresa m chache nan pòch mwen pou yon bwat alimèt, m limen yon alimèt, epi m mache nan kay la ap chache yon lamp.

RAMO: Kay la pa gen elektrisite?

JENÈ: Wi, li genyen. Men, lò m la, m pito itilize lanp a kerózin nan. Li bay kay la ... kòm si m ta di ou... yon atmosfè andeyò. (*Jenè fè yon ti souri ak yon jès ak men l.)* Epitou li kreye yon pakèt gwo lombray nan mi an ki anchante m anpil. Men, lè paran m yo la, yo itilize elektrisite a.

RAMO: Konsa, ou limen lanp lan. Apresa kisa ou fè?

JENÈ: Enben, apresa m mache enpe nan kay la, m wete soulye m, m antre nan chanm nan. Apre m retire liv mwen yo nan malèt la mete yo sou tab la, m retire pijama m mete yo sou kabann nan – bagay konsa.

RAMO: Ki premye fwa ou te remake timoun yo, Mesye Jenè?

JENÈ: M pa konnen, non – petèt di minit apre m rive konsa, lò m ouvè fenèt nan salon an pou m gade pou m wè si lapli a te bese.

RAMO: E kisa ou te wè?

JENÈ: M wè yon gwoup timoun, senk ou sis konsa, ti gason sèlman, ki kanpe anba fenèt la. Gen ladan yo ki te sanble yo te pè, enpe lòt sanble yo te kontan, dezoutwa t ap ri menm, lò yo wè m kanpe la.

RAMO: Èske ou te pale ak timoun yo lè sa a – menase yo nan okenn fason, Misye Jenè?

JENÈ: Non, okontrè. M souri ak yo, malgre prezans yo te etone m. Ou wè, m pa t atann mwen t ap genyen okenn moun dèyè fenèt la.

RAMO: Epi sa k pase apresa?

JENÈ: Enben, apresa yo kòmanse lonje dwèt yo sou mwen pou yo pase m nan betiz.

RAMO: Nan ki sans yo pase ou nan betiz la, Mesye Jenè. Kisa yo te di?

JENÈ: Enben, kòm a l òdinè yo di: 'Gwo chòvsourit! Kou Long! Mèt Minwi!' Bagay konsa.

RAMO: Kòman, kòm a l òdinè a, Mesye Jenè, Ou te rankontre deja ak timoun sa yo anvan?

JENÈ: Non. M pa sonje m te janm wè timoun sa yo anvan, kwak m te pase vakans nan tikay la an plizyè fwa anvansa. Men, lane dènye, m te al ann Ewòp. Ane anvan sa a, m te pran yon ane sabatik, e m te rete Pòtoprens pou m travay sou papye m yo. Konsa, m pa t vini nan zòn nan depi dezan. M pa sonje si m te janm wè timoun sa yo anvan.

RAMO (*Souri, ak jantiyès.*): Ewòp, ane sabatik – Mesye Jenè, lavi ou pa sanble yon vi ki pa vo lapenn pou viv!

JENÈ: (*Souri.*)

RAMO: Daprè sa ou di m la a, timoun sa yo pa t konnen ki moun ou te ye. Yo pa t konnen ou t ap vini isit la, epi yo pa t gen anyen kont ou, pa sa?

JENÈ: Sè-t-egzat. M pa t konnen yo, e yo pa t konnen mwen. Malgre sa, yo te konn ase pou yo rele m tout sòt de non nan mitan nanwit lan, anba

lapli a, devan pwòp kay mwen. Se istwa lavi m sa!

RAMO: (*Ak senpati.*) Timoun kapab di bagay ki kriyèl vre. Sa se sèten!

JENÈ: Mesye, ou pa konnen ki kalite egzistans m ap mennen jiska prezan!

*Lè sa a, Labòd ki te chita dèyè yon biwo, leve, mache pase devan selil la.*

JENÈ: (*Lonje dwèt li sou Labòd.)* M t ap di Mesye Labòd jan menm manman m pa trete m avèk respè. Kwake m pa gen anyen de valè pou tèt mwen, kòm ou wè poukont ou, men, m toujou fè pou lèzòt. M pa janm fè pèsonn dimal nan tout vi m. Malgre sa, kisa m resevwa kòm rekonpans? Mokri! Ridikil! Tout vi mwen!

RAMO: M regrèt tande sa, Mesye Jenè. Lavi a di vre, e li pa toujou byen pataje. M gen dwa temwaye sou sa. Konsa apre sèn mokri a, oumenm ak timoun yo, youn joure lòt?

JENÈ: Non. Lè yo kòmanse ridikilize m, mwen deplase m devan fenèt la pou yon moman. Ou wè, Mesye Ramo, lò m te wè lapli a diminye, m te tèlman anvi ale deyò a pou m al refè konesans ak jaden a, ak flè yo, menm nan fènwa a. Konsa m di tèt mwen, "Poukisa pou m oblije ap kouri kouwè yon sourit? Wi, poukisa? M vin isit la pou m delase m, pou m pran plezi mwen. Poukisa pou m oblije ap kache akòz bann timoun malelve ki ensolan ase pou yo atake m devan pwòp kay mwen?

RAMO: Konsa ou voye madichon sou yo.

JENÈ: M di yo dezoutwa mo – m pa sonje kisa egzakteman – apresa m parèt devan fenèt la e m eseye dispèse yo,

RAMO: E kisa yo fè le sa a?

JENÈ: Enben, m kwè zèklè ak loray dwe te fè yo pè plis pase mwen. Konsa yo kòmanse dispèse lè sa a. Apresa paran yo vini rele yo. Lè sa a yo rantre lakay yo.

RAMO: E oumenm?

JENÈ: Enben, mwenmenm, m fè sa m te gen pou m fè. Mwen li kèk pwezi, epi mwen monte kabann mwen, m kouche, m dòmi.

RAMO: Mesye Jenè, lò ou di ou fè sa ou te gen pou fè a, kisa ou vle di egzakteman? Kisa ou te fè?

JENÈ: (*Souri, e li fè jès*) M vle di m fè twalèt mwen, dezabiye mwen – bagay konsa, Mesye Ramo. M ta kab te bale kay la tou, pase yon ti men ladan l – m pa sonje. Apresa m al kouche.

RAMO: Mesye Jenè, èske ou te fè okenn maji, oswa okenn lòt bagay moun ta ka panse ki te gen rapò ak maji, oubyen okenn bagay ki te soti de l òdinè?

JENÈ: (*Tonbe ri.)* Mesye Ramo, m ka sanble ak yon majisyen oswa ak yon mons, e gen delè m ta swete m te gen kalite pouvwa sa yo vrèman, men sa m ye vre se yon senp pwofesè lekòl.

# Ak II

## Sèn 1

*(Teyofil Ramo ap repase nan lespri li sa Jenè sot di l la pou l sa konprann sitiyasyon an pi byen. Li wè nan tèt li yon tikay nan yon ti vilaj andeyò Jakmèl. Frtis Jenè antre. Li gen yon kostim nwa sou li, e li gen yon parapli nwa nan men l pou pwoteje l kont lapli a. Li gen yon ti malèt nan men li. Li mete malèt la ak parapli a atè deyò a sou galri a, e l ap chache nan pòch li pou kle li. Deyò a, li mwatye fènwa. Genyen zèklè ak loraj. Apre yon sèten tan li ouvri pòt devan an e li antre. Li retounen deyò, li pran malèt la ak parapli a, li mete yo anndan. Li mache anndan kay la, li jwenn yon lanp a kerozin. Li pran yon bwat alimèt nan pòch li e li limen lanp lan. Li kenbe lanp lan nan men l, li enspekte kay la. Li mache l al chita sou yon kabann nan youn nan chanm yo. Lòt chanm nan gen yon kabann ki pou paran l yo. Li mache l al nan pyès devan an, li*

*pran malèt la, li pote l nan chanm nan kote li ouvri li, e li retire kèk rad ak kèk liv ladan. Li pran liv yo, li mennen yo nan pyès devan an, li mete yo sou yon tab. Li met linèt li nan zye l, e li gade youn nan liv yo, epi li mete l la, l al devan fenèt la, ki fè fas a sèn la, li ouvri li, e li gade deyò a. Li etone pou l wè plizyè tigason nan lari a, anba fenèt la. Yo kanpe y ap gade fenèt la, epi yo kòmanse ap pase Jenè nan betiz, rele li non, epi yo ri li. Depi Jenè monte sou sèn nan, Ramo soti kite sèn nan limenm.)*

GWOUP TIGASON YO: Gwo chòvsourit! Kou long! Kat je! Gade gwo chòvsourit la! Gade li!

*(Jenè rale kò l sot devan fenèt la. Li ret kanpe anndan an, akote, yon tijan elwaye, e li bese tèt li.)*

GWOUP TIGASON YO (*Y ap ri.*): Mèt Minwi! Gwo ravèt! Kou long! Retounen vin la a, non!
*(Jenè, avèk rezolisyon, pran parapli a, e li reparèt devan fenèt la. Li menase tigason yo.)*

JENÈ: Rale kò n la a! Degèpi! (*Li pran parapli a, tou fèmen, li sekwe l deyò fenèt la pou l dispèse timoun yo.*) Al fè wout nou, bann malelve! Oswa n ap jwenn ak mwen! Se mwen k di n sa! M ap touye nou!

(*Apre yon timoman, yon gwoup peyizan fanm, abiye ak rad twal gwo ble, ak mouchwa blan mare tèt yo, mache vin sou timoun yo.*)

PREMYE PEYIZÀN NAN: Sa na p fè deyò a nan move tan sa a, timesye?

YON DEZYÈM PEYIZÀN: Rantre anndan!

YON TWAZYÈM MADANM (*Rale bra youn nan timoun yo*): Èske m pa deja di nou sispann anbete moun! Soti kò nou la a! Rantre anndan!

(*Peyizàn yo joure timoun yo, epi fè yo deplase soti devan fenèt Jenè a. Yo pran yo, soti kite sèn nan ak yo. Jenè fèmen fenèt la koulye a, figi l tris, li chita devan tab la, li ouvri youn nan liv yo, e li kòmanse li a viv vwa.*)

JENÈ: “Powèm Lamatin,” tanpri rejwi nanm mwen. (*Li tounen plizyè paj an silans, epi li kòmanse li a* viv *vwa ak yon ton tris.)*

Òm Nan

Oumenm, tout lemonn pa konnen non l lan,
Espri misterye, mòtèl, anj, oswa demon,
Nenpòt sa ou ye a, Biwon, bon oswa move jeni,
M renmen konsè sovaj ou yo ou bay ann amoni,
Menm jan m renmen son loraj ak son van
Melanje tout ansanm avèk vwa toran nan movetan!
Se lanwuit ki sejou ou, orè ki domèn ou.
Èg, wa dezè, dedeye laplenn menm jan an tou.

O, si m te kab yon nonm konsa!

(*Jenè sispann pale, li li an silans pou yon ti tan. Apresa li tounen paj liv la, epi li rekòmanse li a viv vwa ak yon ton ki pi tris ankò.*)

E oumenm, Biwon, sanblab ak bandi ki plane nan lè sa a,

Kri dezespwa se konsè ki pi dous pou ou,
Lemal se espektak ou, lèzom se viktim ou.

Enben, pran plezi ou nan dezespwa pa mwen!

*(Li tounen paj la ankò, e li li an silans. Apresa, li rekòmanse li a viv vwa.)*

Limite nan nati li, enfini nan ve li,
Lòm se yon bondye tonbe men ki sonje syèl li.
Swake, paske l pèdi ak dezerite ansyen glwa li,
Li kontinye sonje toujou desten l pèdi a nan memwa li,
Oswa, gwosè pwofondè dezi li
Pwofetize delwen grandè fiti li:
Enpafè oswa chire, lòm se yon gran mistè.
Anprizonnen jan l ye a nan prizon sans li yo isiba sou latè,
Esklav, li santi l gen yon kè ki ne pou lalibète;
Malere, tout dezi li se pou li vin ere;
Li vle envestige lemonn, men zye li twò fèb;
Li vle pou l ta renmen touttan, men moun li renmen an frajil.

Wi, se konsa sa ye menm. M konnen l byen.

*(Jenè, kontinye li an silans. Apresa, avèk yon ton fatal, li di:)*

Nan sèk limite sa a, Bondye make plas nou ba nou.

Wi, li make plas nou vre. Men ki plas pa mwen, mwenmenm, sou latè modi sa a?

(*Li fèmen liv la, epi li di a viv vwa.*)

Lareyalite trè limite. Men, èske la posiblite vas vre? Sètènman nou limite nan nati nou. Malgre sa… m ta dezire… wi, m ta vle… Kisa m ta vle? Yon koneksyon, yon lyen? M pa konnen, non. Kisa? Pou lavi m ta gen sans? Men kijan? Kijan pou yon moun akonpli sa nan… nan... pakèt labou enkonsiderasyon… ak limon kriyote sa a kote n ye la a?

*(Jenè etenn lanp lan, li kite pyès devan an, l al kouche sou kabann li. Apre kèlke minit li dòmi.*

*Vwa yon moun, andeyò sèn nan, k ap kriye, k ap rele, leve l nan dòmi. Li sote nan dòmi a, li leve, li chita sou kabann nan, l ap koute.)*

YON PREMYE PEYIZÀN (*Ki pa sou sèn nan, rele*): Anmwe! Bondye! Men pitit mwen an mouri! Vwazin, ede mwen! Ti pitit gason m nan mouri! Bondye! Ede mwen, tanpri!

YON DEZYÈM PEYIZÀN ( *Ki pa sou sèn nan*): Sò, sa k genyen! Ki sa w ap di la a? Kijan pou pitit la ta fè mouri?

YON TWAZYÈM PEYIZÀN (*Ki pa sou sèn nan*): Èske ti pitit la pa t fèk trèbyen la a? Sa k pou ta gantan rive l la? Kite m vinn wè!

(*Jenè, kontinye chita sou kabann nan toujou, l ap chache koute. Kèk segond apre, vwa yon lòt peyizàn rele andeyò sèn nan ankò.)*

KATRIYÈM PEYIZÀN: O, Bondye! L ap fin touye yo tout! Anmwe! Men ti pitit gason pa m

nan mouri! O, Bondye, ede nou! L ap fin touye yo tout. L ap fin touye yo tout!

YON SENKYÈM VWA (*An deyò sèn nan*): Sè, m yo, sispann kriye! Se pou nou aji vit! Ede mwen! Se pou n apeze li, pou yo tout yo pa mouri sou nou la a! Vini ak mwen!

*(Pakèt vwa yo, ak peyizàn yo, koulye la a vin antre sou sèn nan. Jenè chita sou kabann li toujou l ap koute. Li tande vwa yo k ap vin pi pre. Li leve sot sou kabann nan, li al nan pyès devan an, bò kot fenèt la. Li ouvri fenèt la toupiti, li gade, e li etone pou l wè plizyè fanm, ki tou pè, k ap mache vin devan kay li a. Yo gen fwi twopikal ak legim nan men yo, epi yo depoze yo atè a anba fenèt la. Dezoutwa tigason te avèk yo tou. Lò yo wè Jenè parèt nan fenèt la, yo ajenou atè a, e yo kòmanse sipliye li ak mande l padon.)*

YON PREMYE MADANM: Mèt Minwi, tanpri! Padone yo, m ap sipliye ou! Se timoun yo ye! Timoun yo ye, mesye! Yo pa t konn sa yo t ap fè!

YON DEZYÈM MADANM: Tanpri, pa touye yo! Yo p ap anbete ou ankò! Yo p ap rele ou non ankò! Yo aprann leson yo! Tanpri, Mesye! N ap priye ou!

YON TWAZYÈM MADANM: Mèt Minwi, ou se yon nonm ki fò! Gade jan nou ajenou atè a nan pye ou! Tanpri, pa touye pitit nou yo! Se moun pòv nou ye! Nou te pale yo pou yo pa lonje dwèt sou etranje! Nou te pale yo! Tanpri, mesye, gade jan nou plase yon etalay manje devan pye ou!

*(Etone, Jenè pa konn sa pou l di. Li fèmen fenèt la, li ret kanpe la anndan kay la. Apre yon sèten tan, lò l panse moun yo deplase, li mache l al sou kabann li, li kouche. Foul moun yo ale soti sou sèn nan. Toudenkou, Jenè pete yon gwo ekla ri.)*

# Sèn 2

*(Nan prizon an, nan selil Frits Jenè. Teyofil Ramo ak Jenè chita youn anfas lòt. Labòd chita nan biwo l, genyen yon kafetyè kafe sou biwo a, ak twa tas ak soukoup.)*

RAMO: Mesye Jenè, kite m eseye konprann byen. Lè abitan yo vini lakay ou pou apeze ou, jan ou di a, ou te kontan?

JENÈ: Non, m pa t kontan. Sa te parèt biza nan zye mwen, pou m wè jan yo te kapab vini ajenou nan pye m tou senpleman pase yo te pè.

RAMO: Konsa, sa ou fè lè sa a?

JENÈ: Enben, lò m ouvè fenèt la, e m wè yo, premye bagay m te panse, m te kwè yo t ap vini mande m pou m ede yo. M pa t konn sa pou m te panse.

RAMO: Si ou pa t kontan, kijan ou ta dekri eta d am ou, Mesye Jenè?

JENÈ: M ta di m ke te kalm, men etone.

RAMO: Èske, petèt, ou te nan yon eta de konfizyon, Misye Jenè?

JENÈ: Li ta kapab tou m te nan konfizyon, Mesye Ramo. Lavi a efreyan, e li fè moun pè ase konsa a. Yon moun pa ka fè otreman pase pou l tonbe nan konfizyon pafwa.

RAMO: Se vre. Men, kisa peyizàn yo te di ou egzakteman, lò yo apwoche kay ou a?

JENÈ (*Souri*): Enben, kòm mwen di, yo t ap di de bagay tèlke, 'O, padone yo. Se timoun yo ye. Yo pa t konn sa yo t ap fè.' Bagay konsa.

RAMO: E sa ou te panse sa te vle di?

JENÈ: Enben, okòmansman, m pa t konprann sa yo t ap eseye di m. M te pede mande yo, 'Sa k

genyen? Kisa k rive?' Men, pou tout repons yo te kontinye ap sipliye m, ap mande m pou m pa tiye timoun yo.

RAMO: E kijan ou te pran pawòl sa yo?

JENÈ: M te choke! M pa t konn sa pou m panse. M kontinye kanpe la. Men, lè m gade m wè pami yo, figi dezoutwa ti malelve ki t ap pase m nan betiz yèoswa yo, tou pè, ap kriye, m te santi yon espès de… (*Jenè fè yon ti ri*) pouvwa, si vou voule. M sonje jan m te santi m yèswa a, enpuisan. Konsa, m te kontan tout bagay te chanje pozisyon koulye la a. M fèmen fenèt la, m retounen nan kabann mwen.

RAMO: Ou fèmen fenèt ou, e ou al nan kabann ou. Epi sa k vin pase?

JENÈ: Apresa, m sipoze tout moun yo dispèse apre yon sèten tan, e y al lakay yo. M pa konnen.

RAMO: E ki lè ou vin tande vwa vwazin yo ankò, Mesye Jenè?

JENÈ: Enben, tout bagay te trankil, si m sonje byen. M te pase yon moman anpè nan jaden an lelandmen. Epi, nan mitan apremidi a, m tande vwa moun k ap rele ankò, e m wè moun k ap kouri. Lò m ret koute, m vin reyalize te gen yon moun ki te mouri – yon lòt timoun ankò.

RAMO: Kisa k te fè ou konkli, Mesye Jenè, te gen yon lòt timoun ki te mouri?

JENÈ: M tande yon madanm di, 'Pitit mwen mouri!'

RAMO: Konsa, kisa ou fè?

JENÈ: M vin kòmanse pè pou sekirite mwen. M rantre anndan, epi m klete pòt mwen.

Ramo: Ou vin pè pou sekirite ou?

JENÈ: Wi, m te santi yon espès de panik si vou voule.

RAMO: Èske ou te rele lapolis lè sa a?

JENÈ: Non, m pa t rele lapolis.

RAMO: Ou di ou te enkyete pou sekirite ou, Mesye Jenè. Èske okenn moun te menase ou, oswa vin devan pòt ou pou met men sou ou?

JENÈ: Non, okontrè. M te etone pou m wè plis moun ankò vin pote manje, fwi, legim, etc. epi yo kite yo sou galri a. Lò m ouvè fenèt la tou piti pou m gade sa k ap pase, m wè tout pakèt bagay sa yo etale atè a. Lò yo wè mwen, genyen nan medam yo ki te kouri vini, epi yo sipliye m pou m pa pran pitit yo.

RAMO: Mesye Jenè, kijan ou te pran tout bagay sa yo? Èske sa pa t touche ou?

JENÈ: Pou di laverite, sa te amize m.

RAMO: Amize ou?

JENÈ: Wi, amize mwen, nan yon dwòl de fason, si vou voule. M te gen lapenn pou timoun ki te mouri a, podyab li, ak pou manman an tou, menm

jan m te gen lapenn pou sa k te mouri yè yo. E m te konnen sa pa t gen okenn rapò avèk mwen. Men, pou premye fwa nan vi mwen, Mesye Ramo, akòz yon pakèt sikonstans biza, yo t ap trete m avèk respè, avèk krent, menm. E sa te fè m dibyen. Konsa, m al deyò a, m ramase manje yo, paske m potko achte anyen kòm pwovizyon, m rantre yo anndan, epi m manje yo.

RAMO: E ou pa t panse a kijan peyizan yo ta ka pran sa, Mesye Jenè?

JENÈ: Non, m pa t panse a sa.

RAMO: E ou pa t di, pòv abitan sa yo, ki ten gen pitit yo ap tonbe mouri yo, anyen pou klarifye sitiyasyon an, ak pou eklèsi non ou?

JENÈ: Non. Kwake, lò m egzaminen sitiyasyon an koulye a, m reyalize m te dwe di yo yon bagay, men m pa t fè sa. M pa t panse, lè sa a, m te dwe yo okenn esplikasyon. Yo pa t ap kwè m nonplis tou. Apasa, m te soufri kont mwen, mwenmenm, nan lavi pa m, san m pa t jwenn

pèsonn ki te janm ban m okenn konpasyon. E m te konnen m pa t fè anyen ki te mal. Konsa, m kite yo kwè sa yo te vle kwè.

RAMO: Mwen wè. Mesye Jenè, èske te vin rive yon lè, lò sitiyasyon an te vin pran anplè?

JENÈ: Wi. Aswè, tout nan mitan nanwit lan, te gen deplizanpli plis rèl, ak lòt kriye. Lelandmen, m vin reyalize te gen ankò plis timoun ki te peri.

RAMO: Kijan ou te fè reyalize sa?

JENÈ: Pase, m te tande vwa moun yo nan lari a, Mesye Ramo. M te vin trè z enkyè, ak trè pè. M te panse yo ta pral vin kraze pòt mwen, rale m sot nan lari, epi tiye mwen! Anfèt, m pa t met pye deyò pa z avan lapolis pa t vin frape nan pòt mwen.

RAMO: Mwen wè. Eskize m pou kelke minit, Mesye Jenè. M ap retounen touswuit.

*(Ramo leve, li mache l al nan ofis Labòd la, ki sou kote opoze sèn nan. Li adrese Labòd lapawòl.)*

RAMO: Labòd, tanpri, èske ou kapab fè yon tas kafe pou prizonye a ak youn pou mwen tou, tanpri?

*(Pandan Labòd ap vide kafe a, Ramo adrese l lapawòl.)*

RAMO: Labòd, pou di ou laverite, opinyon m de Jenè ap kòmanse chanje. Ki kalite moun, ki ka pran plezi nan sipèstisyon ou bann abitan pòv, ki gen timoun yo ap mouri adwat agòch, dirèkteman devan zye l prèske?

LABÒD: Bòs, m te di ou, ou ta pral tande yon istwa biza!

RAMO: Wi, ou te di m sa vre! Men, Labòd, di mwen non, sa ou panse de Jenè, en?

LABÒD: Pou di ou laverite, m pa konn sa pou m panse de li! Laplipa ditan, kè m fè m mal pou li!

*(Labòd vide kafe nan de tas.)*

RAMO: Mèsi bokou, Labòd.

*(Ramo pran de tas kafe yo, li pote yo nan selil Jenè a. Li ba prizonye a yon tas, e li rekòmanse kesyone li toutotan l ap bwè tas kafe pa l la.)*

RAMO: Mesye Jenè, te m poze ou yon kesyon. Èske sa pa t fè ou panse te gen yon bagay terib ki t ap pase nan zòn nan lè plizyè timoun t ap tonbe mouri toudenkou toutotou ou?

JENÈ (*Avèk konviksyon*): Wi, Mesye Ramo! Mwen asire ou, m pa pran okenn plezi ditou, ditou, nan lamò timoun, oswa nan tribilasyon paran yo!

RAMO: Alò, poukisa ou pa t eseye ofri èd ou pou fè yon bagay pou yo? Apretou, ou se yon moun enstwui, yon chimis. Petèt ou ta kab fè yon bagay

kèlkonk pou ede yo! Omwen, ou ta kab al chache yon doktè pou yo, paegzanp!

JENÈ: Wi, Mesye Ramo, lò m gade sitiyasyon an, an rekil koulye la a, m wè te gen bagay m ta kab fè vre. Omwen, m te dwe konfwonte yo, epi klarifye sitiyasyon an, kouwè ou di. Men, pa t gen anyen m ta kab fè pou sove lavi timoun yo. Yo te mouri mò-sibit, aparamman, epi paran yo te krenn mwen. M te pè si m te al lakay yo, m t ap ekspoze kò m a plis akizasyon – ke meyè bagay pou mwen se te pou m te rete lakay mwen, e se sa m te fè.

RAMO: Men, dapre sa k vin pase, Mesye Jenè, li vin rive yon lè, ou te akeyi akizasyon yo. Pa vre?

JENÈ *(Souri)*: Wi, Mesye Ramo. Sa vin rive san m pa t atann li.

RAMO: Kouman sa, Mesye Jenè? Esplike m sa k pase, paske sa entrige m anpil, jan toudenkou, tout bagay vin chanje. Se difisil pou mwen pou m konprann. Konsa, ou di te vin rive yon lè, ou te

aktyèlman ale nan estasyon lapolis, ou konfese di se oumenm ki te komèt krim yo, ki te tiye timoun yo, pa vre?

JENÈ: Pa egzakteman. M ale nan estasyon lapolis, mwen di yo laverite, ke lamò timoun yo pa t gen okenn rapò ak mwen ditou, e ke m te apèn debake nan zòn nan, e m pa t janm kite kay mwen pou yon moman, e m pa t touche timoun yo nonplis tou.

RAMO: Konsa, ou te deplase kite kay ou yon sèl fwa. Ou ale nan estasyon polis, ou fè yon depozisyon, di ou inosan. Èske se sa?

JENÈ: Wi, se sa. E apre m fin fè depozisyon an, epi jandam yo wè pa t gen okenn akizasyon ki te pote kont mwen, yo kite m ale, baze sou pwòp karaktè mwen, e yo di yo pral fè envestigasyon.

RAMO: Epi kisa k pase?

JENÈ: Epi manman vin rive.

RAMO: E kijan sa vin chanje sitiyasyon an, Mesye Jenè?

JENÈ: Enben, m te pase tout nwit lan ap enkyete sou jan li ta pral fache, jan li ta pral joure m ak blame m dèske m kite moun sispèk mwen, etsetera. Men m pa t manke sezi, e m pa t manke twouble an menm tan, ak jwenn soulajman, lò yon bagay ekstwòdinè vin rive! Lò m rakonte l tout bagay ki te rive, anfèt, lò l wè ak pwòp zye l tout manje ki te atè a devan fenèt la, sa te fè l plezi! Wi, chè mesye, manman m te kontan! Si mwen di ou, Mesye Ramo, sa sa te vle di pou mwen, pou m wè manman m kontan ak mwen, e ak okenn bagay mwen fè! Chè mesye, tout vi mwen, m eseye fè dam nan plezi – wi, pandan tout lavi diran m- e, èske m te kab janm akonpli sa? Non! Non, mesye! Anyen m te fè te janm rann kè l kontan! M pa t anyen nan zye li! Se li k te fè m, jan m te ye a, men m pa t anyen! M pa t marye! M pa t gen okenn pitit! E lavi m pa t... estravagan! Konsa, m pa t reprezante anyen! Men, lefèt ke m di l, yo sispèk mwen tiye kat timoun, toudenkou... m te yon bagay!

RAMO: Kisa? Repete sa ou di la a!

JENÈ: Toudenkou, chè mesye, m te gen pouvwa! Li panse m se te yon... yon... gwo majisyen, etsetera, avèk degre nan maji, nan nekwomansi, Mesye, lè m di ou sa, a, m te choke! Se te absoliman enkwayab! Li di mwen ak yon souri, 'Konsa, se ou k fè l vre?' M pa t ka kwè sa m t ap tande nan zorèy mwen an! M rete bouch be! 'Non! Kijan ou ta vle sa?' M te vle reponn li. Men, pou yon sèl ti moman... wi, pou sèl ti moman sa a sèlman... li t ap prete atansyon a mwen. Pou yon segond... m te jwenn respè nan zye li, wi, admirasyon menm. M te anvi kriye. Anfèt, m kwè me te kriye. M pa t konn sa pou m di. Konsa, m pa reponn li. E sa te efektiv pou mwen. M gade l sèlman, apresa, m kite l kanpe la, m al nan chanm mwen, m fèmen pòt la dèyè mwen.

*(Jenè retire mouchwa l, li siye zye l.)*

RAMO: Ban m ba ou yon ti moman pou reprann sans ou, Mesye Jenè.

*(Ramo soti nan selil la, ak tas li nan men l, li mache al nan ofis Labòd la ankò, li adrese l lapawòl.)*

RAMO: Labòd, l ap kriye! Istwa sa a se yon bagay m poko janm tande nan vi m! Kè m kòmanse ap fè m mal ankò pou misye! Kijan ou konprann afè sa a, en? Di m, non.

LABÒD: Se yon nonm ki trè etranj! M pa konn egzakteman sa pou m panse de misye! Èske ou vle m vide yon lòt tas kafe pou li?

RAMO: Non. Li pa vle. M ap pran yon lòt tas, mwenmenm, si sa p ap deranje ou.

*(Labòd ranpli tas Ramo a. Ramo remèsye l, li pran tas la, epi l retounen l al nan selil Jenè a.)*

RAMO: Mesye Jenè, kijan ou ye?

JENÈ: Eskize m, Mesye Ramo. M se yon nonm ki sanble l nan mitan de vis emosyonèl k ap vise l dèdekote. M pa kontan sitiyasyon kote m ye la a,

an menmtan, m kontan li. M kwè m ap fè sa ki bon pou mwen, men, ki sè?

RAMO: Mesye Jenè, konsa, ou remake manman te vin genyen yon sèten respè pou ou. Ou pa t twouve sa dwòl? Apretou…

JENÈ (*Koupe Ramo lapawòl.)*: Wi, natirèlman m te twouve sa etranj, Mesye Ramo. Men, m pa ka esplike ou kijan sa te fè m dibyen pou m wè manman m, finalman ap akòde m respè! Konsa, malgre m konnen se te yon bagay etranj, mwen di li… wi, m te komèt krim yo.

RAMO: Mesye Jenè!…

JENÈ (*Koupe l lapawòl ankò.*): Pou lapremyè fwa, li te vrèman… yon manman pou mwen. Li antre nan chanm mwen… ak yon kabare, li pote manje maten m pou mwen… li chita nan pye kabann nan… li menm manyen pye m. 'M gen yon bagay pou m mande ou,' li di mwen. 'Ou sonje Mesye Chandlè?' Chè mesye, m pa t menm sonje kimoun Mesye Chandlè te ye menm! 'Lè l

te tonbe malad la, epi l mouri apre gwo eskandal li te fè avè m nan, se te travay ou, pitit mwen?' M sekwe tèt mwen. Li bat bravo! 'Mèsi! Mèsi, Fito!' Mesye Ramo, li pa t rele m Fito depi dèzane! 'Se te yon nonm ki te tèlman ensolan!' Li kontinye pale. 'M te priye dèyè li. Men, m te yon ti pwason nan yon gran basen! E oumenm... san pèsonn pa t konnen... ou te aji! Ou te vanje mwen! Men, pitit mwen, poukisa ou pa t di m tout bagay? Tout tan sa a m te panse ou te yon ti nonm ensiyifyan!' Mesye Ramo, m te anvi vomi! Li kontinye pale, pale. 'Padone m pitit mwen! M pa t konnen ou te yon nonm ki te gen pouvwa, ki te aji ak tèlman egzaktitid avèk enmi manman li!' Chè mesye, tèt mwen te tèlman vire... m te tèlman twouble, m te santi m malad nan kè mwen. Men, se te kòm si yon... yon kado, te soti byen lwen, li tonbe nan plamen m. E koulye la a, m te yon nonm ki te gen pouvwa, m te benefaktè manman mwen, e li te respekte m. Koulye la a, vwazen m yo te krenn mwen, e yo te gen yon sèten reverans pou mwen. Timoun pa t oze... menm leve je yo gade m! Anverite, 'lareyalite te limite, men la posiblite te vas.' Konsa, lè jandam

yo vin arete m, m ale avè yo, epi m konfese di yo ke m te komèt krim yo.

RAMO: Men, Mesye Jenè… Mesye Jenè?

*(Jenè pa reponn. Ramo leve, l al nan ofis Labòd la.)*

RAMO: Li sanble l pèdi nan yon monn apa. M ap ba l dezoutwa minit pou l rekonèt li. Men, ban m mande yon bagay, Labòd. Èske pa t gen yon sòt de gwo eskandal ki te leve avèk peyizan yo, dapre sa ou te di m? Li pa mansyone sa ban mwen, non.

LABÒD: Wi, bòs, te gen yon gwo deblozay. Peyizan yo, nan sipèstisyon yo, te kab pare pou apeze misye jiska yon pwen. Men yo te gen limit yo! Bagay vin gaye, fè gwo deblozay! Eskandal! Se mwen k pou di ou! M te la!

RAMO: Rakonte m non!

LABÒD: Enben, sa ki te kòz bagay sa, daprè sa misye di, se paske papa l ak manman l te antre nan zafè a.

RAMO: Li pa mansyone papa a ban mwen, non. Kijan l te rakonte ou dewoulman an, Labòd?

LABÒD: Enben, premyèman, li di paran l yo debake, apresa, peyizàn yo vin frape nan pòt li.

# AK III

## Sèn 1

*(Labòd ap bay Ramo kontrandi sa k te pase. Sèn nan ouvri lakay Frits Jenè. Li tande moun k ap frape nan pòt li. Li ouvi pòt la e li wè yon delegasyon peyizan ki kanpe devan li ak manje nan men yo, nan kabare kouvri ak sèvytèt blan. Lè yo wè li, yo prezante l manje yo. Yo fè dezoutwa ti moun vin devan li, prezante li eskiz. Yo di li, "Nou mande ou padon." Gen nan tigason yo ki pè. Y ap kriye. Y ap kache dèyè paran yo. Sa sanble l amize Jenè. Peyizan yo sipliye l pou l pa manje lòt timoun yo.)*

PRMYE PEYIZÀN NAN: Tanpri, mesye. Fè yo gras!

JENÈ: Se trèbyen, madam, ou pa bezwen pè.

DEZYÈM PEYIZÀN: Mesye, tanpri, padone yo! Tanpri souple, aksepte kado sa a nan men nou. Nou sipliye ou!

JENÈ (*Aksepte yon kabare nan men madanm nan.*)*:* Mèsi. Men, se pa nesesè. Nou pa bezwen pè mwen.

TIMOUN YO: Nou mande ou padon.

JENÈ: Tout bagay trèbyen. Nou pa bezwen pè mwen.

*(Jenè fè jès ak men li, di yo al lakay yo. Li souri ba yo, li voye men ba yo. Madam Odèt Jenè kanpe bò devan pòt la, alenteryè, l ap gade. Peyizàn yo ak timoun yo deplase yo, yo ale avèk reverans, yo salye Jenè byen ba. Jenè fèmen pòt la, epi l antre anndan, l al nan chanm li, li kouche. Manman l swiv li nan chanm nan. Li chita nan pye kabann nan. Li lonje men l, li touche pye Jenè.)*

ODÈT JENÈ (*Avèk admirasyon*): Mezanmi! Frits! Èske se laverite? Èske je m wè sa l wè a toutbonvre? Ou vle di m, ou gen tout pouvwa sa yo vrèman? (*Li pete yon ekla ri*) M pa t konnen m te gen yon gran nèg lakay mwen non! Mezanmi! (*Li leve de bra l anlè nan syèl.*) Pou panse ou te gen tout pouvwa sa yo depi tout tan sa a, e m pa t menm konn sa! Bondye renmen apretou! Pitit mwen, konsa, ou te konn sa ou t ap fè tout tan sa a. Epi ou aji kouwè ou pa t anyen? Se te yon kouvèti! M te dwe konn sa! M te dwe konnen Bondye t ap leve tèt mwen yon jou, apre tout sa m soufri! Imajine ou sa! Men, Fito, ou ta kapab di mwen! M te toujou di ou, ou te kapab apwoche m, di m nenpòt bagay! Nenpòt bagay! M se manman ou! Papa ou se kalbas gran dyòl! Li pa ka kenbe okenn sekrè. Men mwenmenm....ou kapab genyen m konfyans! Ret tann!

(*Jenè, byen etone, chita sou kabann nan, avèk yon ekspresyon biza nan figi l. Manman an leve, li soti nan chanm nan byen vit, ak tout jwa. Nan papòt la, li tounen tèt li, li adrese Jenè lapawòl avèk jwa.)*

ODÈT JENÈ: Pitit mwen, kite m al chèche bagay pou m ba ou manje maten ou! Ou sanble ou fatige! Yon nonm kouwè ou pa dwe gaspiye kouraj li non, ou konn sa!

(*Jenè etone. Li sanble li nan yon eta de chòk. Li rete chita sou kabann nan. Kelke minit apre, manman li retounen avèk youn nan kabare manje sa peyizàn yo te pote yo. Li dekouvri kabare a, li prezante l bay Jenè, pitit li. Li vide yon tas kafe pou li. Jenè rete konsa l ap gade manman l. Apresa, li pran manje a epi l kòmanse manje. Manman an chita sou kabann nan bò pye Jenè. L ap gade pitit li avèk admirasyon.*)

ODÈT JENÈ: Pa panse m ap deranje ou lò ou ap manje, non, Fito, paske m konnen lò yon gran nèg ap manje li renmen manje an pè, men, ou sonje Tonton Chandlè?

(*Jenè leve zye l, li gade manman l, men li pa reponn li.*)

ODÈT JENÈ: (*Ap pale avèk animasyon.*): Ou te piti toujou, men, ou dwe sonje. Li vin lakay la yon jou, epi li fè yon pakèt eskandal avèk mwen. Ou te tèlman pè, ou kriye. E, mwenmenm, atò, mwen di ou: "Olye ou kriye, ou te dwe defann mwen!" Ou sonje sa? Epi, lelandmen, lè nou leve, nou tande rèl ak kriye nan vwazinaj la, epi Tonton Chandlè te mouri. Pitit mwen, se te travay ou?

(*Jenè bese zye l, e l pa reponn.*)

ODÈT JENÈ: Pitit mwen, ou pa bezwen eksplike m non! Pou panse, ke depi tout tan sa a, ou ap konbat pou mwen an silans, ou pa janm di yon mo! Sa se siy yon gran nèg vre, wi! M te dwe remèsye ou! Vini non! (*Li avanse, li anbrase pitit li. Jenè chita la ann eta d chòk. Manman an kontinye ap gade l avèk admirasyon.*) E pou panse ou sibi tout abi sa yo nan men tout moun! Tout moun wi! Pou panse jan moun pa t okipe ou! Pitit mwen, kòmanse ak jodi a, tout bagay ap chanje! Manman ou avè ou! Nou p ap aksepte anyen nan men pèsonn ankò! Moun a reflechi de

fwa avan yo fè n okenn bagay! Papa ou pa kwè nan bagay sa yo pase li pa konprann valè kalite pouvwa sa yo. Men, kòmanse ak jodi a, pitit mwen, se pou nou aji ansanm. Nenpòt sa ou vle, ou ap genyen l! Lè moun wè n ap vini, y a va met kò yo akote! O! Epi, Fito! Mago! Ou sonje li!

JENÈ: Manman, koute mwen…

ODÈT JENÈ (*Kontinye ap pale avek vigè, san pran kont de pitit li a*): Fanm sa a, se te yon rival li te ye pou mwen nan vwazinaj la! Tout sa m fè, fò l te fè l tou! Fò l te la nan tout bagay mwen pou l voye pousyè nan pwa mwen! Epi, aparamman, san okenn rezon, li tonbe malad! Pèsonn pa t rekonèt ki kalite maladi l te genyen. Li vin kokobe, pa t gen yon doktè ki te kab jwenn poukisa! E, jiska prezan, mwenmenm nonpli, m pa t konnen poukisa. Mèsi, Fito! Se sa sèlman m kab di, mèsi, Fito!

JENÈ (*Leve men l mete sou bouch li tèlman l sezi.*): Manman, koute mwen…

ODÈT JENÈ: Non, pitit mwen! Fò m remèsye ou ak tout kè m! Ou se yon moun, moun pa betize ak li! Gen defwa, yon moun genyen yon trezò devan je l konsa, men, li pa wè li! Li pa rekonèt li paske li kouvri ak... ak pousyè, ak tè... ak tout sòt de bagay. Men, anba li... valè li enkonparab! Pitit, m pa t janm panse yon jou m ta di sa, men, mwen fyè de ou!

*(Jenè esiye dlo nan zye l.)*

ODÈT JENÈ (*Leve sou pwent pye l, ak tout jwa.)*: Ou wè jan ou enb! Ban m pran kabare a pou ou! M konnen ou dwe vle repoze ou! M p ap fè okenn bri! Rezève kouraj ou, pitit mwen!

*(Jenè, nan eta d chòk, rete gade manman li, san l pa di yon mo.)*

# Sèn 2

*(Plita, menm jou an, nan tikay Jenè a. Maten Jenè kanpe, devan pòt chanm nan, l ap rele pitit gason li ki kouche nan chanm nan.)*

MATEN JENÈ: Frits! Ou nan kabann ou toujou? Leve! Ou dwe leve ou al lapolis, al eklèsi non ou, anvan bagay sa a vin anpire, epi pakèt moun iyoran sa yo vin kwè vrèman ou responsab lamò pitit yo!

ODÈT JENÈ: Maten, kite l repoze l! Kite l trankil! Moun sa yo p ap fè l anyen! Ou wè jan yo trete l avèk respè! Epi tou, Frits konn sa l ap fè. Li kapab okipe tèt li!

MATEN JENÈ: Ki mounn ki konn sa l ap fè a? Frits? Depi kilè? Yo ka mete l nan prizon, nondedye! Se sa ou vle? Ou ka pa sousye ou de nan fanmi ou! Men, mwenmenm, m sousye m de pa m! Panse a wonte ki va vin asosye a non mwen! Panse a imilyasyon an! Frits! Soti nan

chanm nan koulye la a, epi mete fen nan tout pakèt rans sa yo!

ODÈT JENÈ: Rans? Maten, koute mwen…

MATEN JENÈ (*Koupe madanm li lapawòl.*)*:* Wi, se sa menm! Rans! M pa konprann ou, non, Odèt! Ou ganlè ou kontan, pou wè yo akize pitit ou, di li tiye timoun!

ODÈT JENÈ: Maten, sèl sa m ap di ou, sèke peyizan yo respekte li, e yo trete li kouwè yon wa. Se dibyen tout sa ap rapòte l. Si yo chwazi pou yo kwè li responsab lamò pitit yo, se chwa pa yo. Pa gen mal nan sa. M konnen moun pwovens! Yo p ap pote plent kont li. Yo krenn li twòp! Tout manje ou wè atè deyò a, se pou apeze l, wi!

MATEN JENÈ (*lage yon ri iwonik.*)*:* Èske ou tande sa ou ap di la a, Odèt! Yon pakèt rans, wi! (*Li vire tèt li nan direksyon chanm lan, li rele.*) Frits! Vin jwenn mwen koulye a!

*(Koulye a, Frits soti nan chanm nan, e li pase devan paran l yo san l pa gade yo. Li gen yon liv pwezi nan men li. Li al sou galri a, li chita. Li ouvri liv la, li kòmanse li a vwa wo panda paran l yo kontinye ap pale ap fè jès.)*

FRITS JENÈ: Men, yon jou, plonje nan pwòp malè mwen, M te fatige lesyèl ak pakèt vye siplikasyon mwen, Yon klate soti anwo, desann tonbe sou mwen,

*(Li sispann li, li repete a viv vwa.* Antretan an *paran l yo rete anndan. Y ap fè jès, ap pale ansanm. Yo p ap koute Jenè.)*

'Pitit mwen, m fyè de ou.' Gade ki kantite tan m pase anvan pou m tande mo sa yo! 'Pitit mwen, m fyè de ou!' Apre ki kantite mizè… apre… ki kantite soufrans… m deperi tout tan, poukisa? Pou yon ti amou, pou yon… ti kras moso respè, non, pou yon ti akseptans sèlman, pou yon… ti plas nan kè li… epi, konsa, san m pa atann mwen… pase yo akize m di m tiye timoun…. pa mwens, finalman, m te fè yon bagay pou fè li

plezi… yon bagay… ki pou fè l fyè! Bondye! Nan vant ki moun mwen soti la a? Ki kalite orè, ki anjandre m? Men, gade jan m…kontan! M kontan! Manman m fyè de mwen, e sa a… ti moso atansyon sa a, ti kal… ti bout… admirasyon sa a, ki tonbe sot sou sen alyene[1] l la, mwen ramase l… kouri dèyè l… kenbe l ak de men! Mwen se yon salte!

*(Li bese zye l an silans.)*

Petèt, koulye a, m a manyè geri. Men, kijan? Kijan pou yon moun geri, anba tout kou sa yo? Tout neglijans sa yo? Kijan pou moun jwenn… ekilib yo, nan… nan… tout rès nofraj lavi sa a? Men… menm pou yon ti moman…menm pou yon ti… minit… mwen akonpli li. Li fyè de mwen. Bondye, ki bagay m pa t fè pou m obteni amou li, pou li te aksepte mwen? Kisa m pa ta devni… si yo te ban m sipò, si yo te kanpe la ak mwen, kòm fondasyon

---

[1] Alyene: Elwaye. Eta ou kondisyon yon èt imen ki vin etranje a limenm a la suit sitiyasyon sosyal negatif.

mwen? Men, se pa t konsa. Yo te kritike m pi mal pase pèsonn! Tout sa m pa t ye, yo te fè m konnen li! E, limenm, Mesye Papa, m pa t jan òm ase pou li! M pa t kare ase! Alyene yo alyene m sa a, koute m anpil! Tout ridikil… tout takinri… si sèlman yo te renmen m lakay mwen… m ta ka gen fòs… pou m defann tèt mwen. M ta kab gen kouraj… pou m kanpe sou de pye m! Men, m te konnen, nenpòt moun ki te fè m ditò… ki te kont mwen… pou misye, m te toujou antò. Se te toujou fòt mwen! Se mwen k te pwovoke l kanmèm. Menm si m te travay byen lekòl, pèsonn pa t fè m konpliman. Pase se te sa yo te atann de mwen! M te siyen pwòp kanè eskolè mwen! M gen ase!

*(Jenè sispann pale pou yon moman. Li esiye zye l.)*

E, limenm, Madam Manman, li pa t janm pè pou l di m anyen nan figi m! Non, anyen! Si l te panse m pa t bèl gason, li te di m li. Non, pa t gen epaye m anyen ditou! Non, anyen! Si l te panse lòt moun pa t twouve m bèl gason, li te di

m li. E, Mesye Papa! Avèk tout pakèt jalouzi anfanten l yo! Bezwen anfanten l yo! Si m malad… li di se fent m ap fè pou manman m sa prete atansyon a mwen. Atansyon a mwen? Ki atansyon? Ki vye pawòl, ki vye sipèstisyon, m pa t oblije sipòte? Ki kado m pa t oblije jete paske se te… 'move moun' ki te ban mwen yo? Franchman se te bagay ki pou ta fè moun ri, wi! Ou konn sa! M anvi ri kounye la a! M gen pitye pou li! Gade jan l parèt ridikil jodi a. Epoutan… m renmen li. Li se manman m! E, jan m te vle pou l te renmen m tou! Ki sakrifis m pa t fè, men san siksè? E, koulye la a… mwen se pitit li, e li fyè de li… Mèt Minwi an! Bondye! Poukisa m ta vle tiye timoun piti? Ki rapò m genyen ak Tonton Chandlè? E avèk… kijanyorele l la? …Mago? M pa menm sonje pòv moun sa yo! Konsa, se sa sa mande? M se yon moun ki… fè moun pè... ki…degoutan… ki…detwi lavi…. yon mons! E, avèk sa… m se yon bagay! Enben, m pèdi idantite m depi lontan nan yon pakèt labou psikolojik! M pa gen anyen ki ban m yon rezondèt! Enben… kite m mouri nan… vye glwa mwen sa a!

# AK IV

## Sèn 1

*(Yon gwoup moun an kòlè, ki fòme de fi ak timoun, ap mache vin sou biwo majistra kominal Jakmèl la. Yo ajite. Y ap pale anpil, y ap rele, y ap kriye. Youn nan dam yo ap pote kò yon timoun nan bra l. Detektiv Labòd, ak lòt jandam soti deyò pou pale ak yo pou wè sa tout eskandal ak ajitasyon an vle di.)*

PEYIZÀN ( *Sa k ap pote kò timoun nan, ajite, a viv vwa.):* Men ni wi! M te konnen li pa t ap apeze! M te konn sa! Li te di nou, 'Nou pa bezwen pè!' Men se te manti! Li te di l ap pwoteje yo! Men, gade, li touye pitit mwen an! Li touye yon sèl grenn ti pitit gason m nan! Ki pa t menm la jou sa a devan pòt li a! Anmwe! L ap touye toutmoun nan peyi a! Anmwe, mezanmi! Ede mwen!

LABÒD: Sa k ap pase la a? Sa k gen la a?

YON LÒT PEYIZÀN: L ap fin touye tout moun! Tout moun, mwen di ou! L ap fin detwi tout peyi a nèt! Poukisa? Se timoun yo ye! Timoun yo ye, mezanmi!

LABÒD ( *Adrese peyizàn k ap pote kò ti moun nan.):*Madanm, pran san ou! Sa k rive pitit ou a? Èske l malad?

MENM PEYIZÀN AN ( *Li mete kò pitit la atè a.):* Malad? Li pa malad! Mouche a, etranje a, li met madichon sou yo! Epi koulye a, li mouri!

LABÒD: Ki etranje? De ki moun ou ap pale?

MENM PEYIZÀN NAN (*Manman pitit ki mouri an.):* Mèt Minwi an! Se li k touye l! Li te pwomèt nou! Li te di li ta pral epaye rès timoun yo! Men se te manti!

YON LÒT PEYIZÀN: Tout sa n fè pou apeze li pa t ase! Se yon dyab li ye! L ap fin touye tout moun nan peyi a!

LABÒD: Madanm, ban m gade pou m wè sa pitit la genyen. Petèt se endispoze l endispoze. (*adrese foul la*) Fè plas la a! Fè plas! Ba pitit la lè! (*Labòd bese, li pran pou pitit la nan ponyèt li, li egzaminen tou lède bò kou li. Li wè pitit la mouri vre. Li rele yon jandam. Tout jandam yo abiye ak inifòm kaki yo, kepi kaki yo.)* Jean! Mete pitit la nan machin la ak manman l, epi mennen l lopital touswit! Fè yon doktè egzaminen li!

(*Jean, jandam nan, pote pitit la soti sou sèn nan. Manman an swiv li.*)

YON KATRIYÈM PEYIZÀN (*Nan mitan foul lan.):* Li pa bezwen doktè! Li mouri! M konnen li mouri! Ou pa ka wè sa? Se senkyèm timoun mouche a touye! L ap fin touye yo tout! L ap fin touye tout peyi a nèt!

FOUL PEYIZÀN YO (*An kòlè.*): Se vre! Mete l deyò! Fè l soti kite peyi a! Se yon dyab li ye! L ap fin touye tout moun!

LABÒD: Kalme nou! M pral okipe sa! Oumenm! (*L adrese youn nan peyizàn yo.)* Ki moun k ap fin touye tout moun yo? Di m sa k genyen! Ou di gen lòt timoun ki mouri tou?

YON PEYIZÀN: Mwenmenm! M pèdi pitit pa m!

LABÒD: Ki lè sa rive? Poukisa pèsonn pa vin rele lapolis?

YON LÒT PEYIZÀN: Ofisye! Nou te pè! Li di li t ap sispann! E nou te kwè li! Men, koulye la a! L ap fin touye yo tout!

LABÒD: Vènè, vin ak mwen! Ban m al nan ti estasyon polis la, pou m wè ki sa yo konnen nan tout bagay sa a! (*Li adrese youn nan peyizàn yo.)* Kòm si ou vle di m, plizyè timoun gantan mouri la a, epi se koulye la a n ap vin devan majistra a?

PEYIZÀN NAN: Timoun yo te pase l nan betiz! Noutout te pè! Nou te panse meyè bagay se te pou n apeze misye a, pou n te ka sove lavi rès timoun yo.

## Sèn 2

*(Foul peyizàn yo ak timoun yo, Labòd, Vènè, ak de lòt jandam, ap mache sou sèn nan pou y al lakay Jenè. Lò yo rive devan pòt la, yo ret la.)*

LABÒD (*Adrese foul la.*): Noumenm, rete la! Vènè, vin ak mwen!

(*Lè foul moun yo ap apwoche kay la, Jenè ki te chita sou galri a ak liv pwezi l sou janm li, leve li kanpe, li kòmanse mache nan direksyon moun yo.*)

JENÈ (*byen kalm):* Ofisye, m kwè se mwenmenm ou ap chèche.

LABÒD *(Adrese Jenè):* Mesye, èske ou ta kab di m, sa ou konnen nan tout pakèt bagay sa yo?

JENÈ: Non m se, Frits Jenè, Pwofesè Frits Jenè. M se yon pwofesè chimi, ki sot Pòtoprens. M isit la an vakans avèk fanmi mwen.

LABÒD: Pwofesè Jenè, èske ou ap eseye di mwen, ou enplike vrèman nan zafè sila a? Ou gen yon koneksyon kèlkonk avèk lanmò timoun yo ki mouri nan vwazinaj la?

JENÈ: Ofisye, m pa gen anyen pou m di.

*(Kounye la a, Labòd mache sou Jenè, li kenbe yon bra li. Menm lè a, Maten Jenè ak Odèt Jenè parèt, soti anndan kay la.)*

MATEN JENÈ: Ki siyifikasyon tout bagay sa yo? Ofisye, retire men w ou sou pitit mwen an imedyatman! Li pa gen anyen ditou pou l fè ak nenpòt sa l ye k ap pase la a!

JENÈ: Papa, kite mwen! Se mwenmenm k ap regle sa!

ODÈT JENÈ: Maten, kite l trankil! Li kapab degaje l poukont li! Li gen pouvwa ou pa konnen! Kite l regle sa! Ou a wè!

MATEN JENÈ (*Adrese madanm li.)*: Pouvwa ke m pa konnen? Ala pasay! Odèt, antre anndan!" (*Frits Jenè kanpe la, ak de men l devan li, kòm si yo te menote li, li pa di anyen. Labòd lage bra l.)*

FOUL MOUN YO (*Tout ansanm.*): Ou tande! Nou di ou li te koupab! Ou wè l pa di anyen! Li pa nye li! Li se yon asasen! Asasen! Asasen!

YON PEYIZÀN NAN FOUL LA: Fè l retounen timoun yo an vi! Li kapab fè li! Ou tande sa manman an di! Li gen pouvwa!

LABÒD: Silans! Silans, mwen di! Mesye Jenè, èske ou ka vini ak mwen nan ofis majistra a, pou reponn kèlke kesyon?

(*Labòd kenbe yon bra Jenè ankò.*)

JENÈ: Ofisye, m ap fè tou sa ou di m.

MATEN JENÈ: Lage li! Li pa gen anyen pou l fè ak bagay sa a!

(*Vènè, kenbe lòt bra Jenè.*)

LABÒD: M ta renmen rezoud sitiyasyon an koulye la a. Pwofesè Jenè, si ou gen yon avoka, se ta bon lè pou rele li.

JENÈ: Ofisye, m pa bezwen sèvis okenn avoka.

MATEN JENÈ: Frits! Bouke fè betiz, non!

ODÈT JENÈ: Maten, kite l trankil!

MATEN JENÈ (*Adrese Labòd ak Vènè*): Retire men n sou li! Frits! Di yo ou inosan! Di yo!

JENÈ: Papa, kite m okipe sa poukont mwen!

ODÈT JENÈ( *Adrese Maten Jenè*): Ou tande! M di ou li kapab regle zafè l!

MATEN JENÈ: Depi kilè? Se de Frits, wi, n ap pale! M p ap kite sa pase konsa! M p ap kite non fanmi m trennen nan labou akòz yon pakèt rans!

FRITS JENÈ: Se sa ki enterese ou, papa? Non ou?

MATEN JENÈ (*Adrese pitit li.*)*:* Sa ou vle di, èske se sa k enterese m nan? Èske sa pa di ou anyen ke non ou pral nan tout jounal, e yo pral akize ou de mèt? (*Li adrese Labòd.*) Ofisye, gade li! Di mwen! Èske sa se yon moun ki kapab tiye okenn moun? Timoun anbete l tout tan! Li pa prèske kapab defann tèt li kont pèsonn, nondedye! Se kouwè yon moso pen mouye l ye! Kijan l ta kapab fè tiye okenn timoun! Gade li!

LABÒD: Mesye, se sa n ap eseye detèminen!

MATEN JENÈ: Enben, ou pa pral trennen non mwen nan labou! Ou ap wè!

FRITS JENÈ (*Adrese Labòd*): Arete m! Mwen konfese krim mwen!

MATEN JENÈ: Fèmen bouch ou, Frits! Bouke fè betiz! Kite m pale ak Mèt Larak anvan ou ouvè bouch pou foure pye ou ladan l!

ODÈT JENÈ: Maten, kite l trankil mwen di ou!

FRITS JENÈ (*Adrese Labòd*): Ofisye, m pare pou m fè yon konfesyon total. Mwenmenm, mwenmenm sèl, mwen responsab lamò timoun yo.

MATEN JENÈ: Bouke fè betiz, tonnè! Ou vle mouri?

ODÈT JENÈ: Bouke di l ap fè betiz! Ou pa konn ki moun li ye! Maten, m te dwe kanpe pou m koresponn ak ou depi lontan!

MATEN JENÈ: Sa ou konnen? Ou se yon fanm iyoran, san z edikasyon! M pa t dwe janm marye avè ou!

ODÈT JENÈ: Iyoran? Iyoran? Depi lontan m ap bese tèt mwen devan ou ak devan vye fanmi move moun ou yo, ki fè tout sa yo te kapab pou yo desann mwen! Men, sa fini! M te dwe kite ou depi lontan, Maten! M te dwe pran pozisyon m pou pitit gason mwen!

JENÈ (*Adrese Labòd avek enpasyans, epi li resite kat liy pwezi nan lespas*): Ofisye, arete m! M pare pou m konfese krim mwen!

Zye m mezire abim nan,
E nanm mwen ki plonje desann nan,
Lwen solèy la, ak lwen Bondye,
Di esperans yon dènye adye.

ODÈT JENÈ: Se sa, Frits! Montre yo ou gen pouvwa lavi ak pouvwa lamò nan men ou!

*(Jandam yo, foul peyizan yo, ak timoun yo, akonpaye Frits Jenè, ki menote, e ke Labòd ak Vènè ap kondui ale.)*

# AK V

## Sèn 1

*(Prizon an. Teyofil Ramo ak Labòd ap pale ansanm. Dosye Jenè a nan men Ramo.)*

RAMO: Konsa, se lè sa a li konfese, e l ekri depozisyon sa a?

LABÒD: Wi. Nou arete li. Lò l vini, li mande papye ak plim, li chita, li ekri konfesyon an. Men istwa li rakonte a pa t gen sans. Okòmansman, li di li te anplwaye pwodwi chimik pou anpwazonnen timoun yo. Men, li pa t kapab montre pwodwi yo, ni li pa t kapab di ki kote l te achte yo. Li pa t kapab pwouve nonplis tou li te pran kontak ak viktim yo. Apresa istwa a vin chanje. Li di li te itilize maji – yon espès de malediksyon. Chèf lapolis la, ak pwokirè an chaj la, te gen dout yo. E, kòm mwen te obzève

ajisman misye ak manman l ak papa l, mwen te wè te gen yon bagay ki pa t sa.

RAMO: Men, malgre sa, ou pa t ka nye te gen kantite kadav timoun nan men ou!

LABÒD: Egzakteman! Se lè sa pwokirè a ouvri yon envestigasyon fòmèl e total, ki, kòm ou konnen, te pran plizyè mwa. Pandan tout tan sa a, Jenè te twò kontan pou l te rete isit la, nan prizon an.

RAMO: E pandan tout tan sa a, ou di, manman an te kontinye vizite l chak jou, e li te kontinye mentni kwayans li nan pouvwa sipènatirèl pitit li a.

LABÒD: Egzakteman! Men, papa a menm, ki aparaman pa kwè nan bagay sa yo, te kontinye batay pou eklèsi non fanmi li, e li menm te menase pitit li a, di l ap koupe tout relasyon ak li piblikman, si l pa t demanti konfesyon l nan.

RAMO: Antretan, Jenè, ki jiskisi t ap mennen yon vi san zekla, eksepte pou pèsekisyon l yo, te sipòte chay kriminèl notwa li a avèk tèt li byen wo, m sipoze. (*Li gade selil Jenè a.*) Li sanble li rejwenn ekilib li. Kite m al pale ak li. (*Li mache l al nan selil la, li adrese Jenè lapawòl.*) Kijan ou santi ou en, Mesye Jenè?

JENÈ: M pa pi mal, mèsi, Mesye Ramo.

RAMO: Ou panse nou kapab kontinye diskisyon nou an? Di mwen si ou pa santi ou sou sa.

JENÈ: Mwen byen. M ta renmen mete yon fen nan tout pakèt fòfè sa yo, silvouplè.

RAMO: Mwenmenm tou. Konsa, Mesye Jenè, ann retounen kote n te ye a: manman ou rive, epi pou rezon nou deja mansyonnen, ou deside pou konfese, di se ou k tiye timoun yo.

JENÈ: Egzakteman.

RAMO: Mesye Jenè, sa pa t di ou anyen pou ta mouri yon mò chaje ak dezonè, pou yon krim ou pa t komèt?

JENÈ: Wi. Sa te fè m yon bagay. Men, lè yon nonm mouri dè milye de fwa chak jou akòz de lapenn ak imilyasyon, li aprann apresye nenpòt ti jwa li jwenn ak nenpòt ti viktwa ki tonbe nan men l. M aprann jan elèv mwen yo, Pòtoprens, te vin pè m koulye la a! (*Li ri.*) Jan yo te enkyete pou m pa fè yo dimal, e jan yo ta renmen wè m rete nan prizon pou rès vi m! Sa te fè m plezi anpil, si pou m di laverite! Tout bagay te vin chanje plas koulye la a!

RAMO: E manman ou? Èske l te pare pou l wè yo egzekite ou?

JENÈ *(Avèk yon ton serye):* M pa konn si l te pare pou li wè yo egzekite m, Mesye Ramo, men li te trè kontan l te genyen, anfen, yon pitit ki te gen pouvwa, ki te kapab defann tèt li, ak bay enmi li yo sa yo te merite!

RAMO: E sa te trè z enpòtan pou ou?

JENÈ: Wi! Trè z enpòtan! M te pare pou m al fè wout mwen sou aspè pozitif sila a.

RAMO: Aspè pozitif? Sa se yon gwo sakrifis, Mesye Jenè! Ou pa twouve sa? Ou kwè gen okenn moun ki merite yon sakrifis parèy? Èske ou sèten manman ou pa ta meprize ou depreferans, lè l wè ou voye lavi ou ak jenès jete konsa?

JENÈ: Sa k rete toujou nan jenès ak lavi m nan!

RAMO: Dakò. Rès ki rete a.

JENÈ: Se limenm ki pou fè desizyon sa a poukont li.

RAMO: Mesye Jenè, ki kalite moun manman ou ye, en?

JENÈ: Li se moun li ye a, Mesye Ramo.

RAMO: Èske l merite pou yon moun mouri pou li konsa pou anyen?

JENÈ: Mesye Ramo, èske ou konn èv powèt, Lamatin? Èske m kapab li yon pasaj pou ou m kwè ki kaptire santiman m mye pase jan m ta kab esprime l mwenmenm?

RAMO: Silvouplè!

(*Jenè pran liv la, li ouvè l, li kòmanse li.*)

JENÈ: Esepandan, akable anba fado chenn mwen, Depi sou le neyan, rive jis nan tonbo, m ap mache ak advèsite; Nan lannwit se nan yon chemen kolboso m ap mache, M pa sèten ki kote m soti, m pa konn ki kote m prale, E se anven m ap sonje a jenès mwen ki fin pase.

RAMO: Trè touchan, Mesye Jenè! Koulye a, kite m resite yon liy mwenmenm pou ou.

JENÈ: Silvouplè!

RAMO: 'Se pou laverite Bondye te kreye le jeni.'

(*Jenè drese kò l sou chèz la, li souri.*)

JENÈ: Trèbyen, Mesye Ramo! M wè ou konnen èv Lamatin vre!

RAMO: Mesye Jenè, m tande yo di papa ou ta renmen wè ou eklèsi non ou. Èske lamò ou ap onore non papa ou nan okenn fason ditou? Èske ou pa gen okenn respè pou laverite?

JENÈ: Mesye Ramo, papa mwen... se yon kontrarye... yon nonm ki... pa t rive viv a lawotè fanmi li, yon nonm... ki te trè dwe, si vou voule, avèk anpil bon lide.... men avèk anyen pou montre pou sa. M rete pèsyade ke, ansekrè, sa pa ta fè l anyen si m te disparèt depi lontan. Monn sa a, se pa monn mwen, Mesye Ramo. M se yon aktè trajik nan yon pyès teyatral ki genyen yon sèl ak. Laras imèn, gen enpòtans li nan l ansanm, men, endividyèlman, nou pa anyen sòf pousyè ki san valè, lafimen, sa sèlman. Yo di m m te yon bèl bebe lè m te fèt, Mesye Ramo. Men, anpil

bagay rive m nan wout lavi mwen. Gade mwen koulye la a. M kwè m te rekonèt lavi a pou sa l te ye a depi byen bonè.

RAMO: E, ki sa l ye?

JENÈ: Yon mach vè latonm! Èskize m dèske m sòti ò sijè, Mesye Ramo. Men, obskirite ranpli tèt mwen. Isiba, lasoufrans antrene lasoufrans, Yon jou swiv yon lòt jou, e yon doulè swiv yon lòt doulè.

RAMO: Asipoze se te vre, Mesye Jenè, se ou ki anchaj sitiyasyon lavi ou, koulye a, nan le prezan. Ou ta kapab konsidere enpe, tibebe sa a ki te bèl lò l te fèt la, e pran l an chaj pou pwoteje dwa li genyen pou l rete an vi.

*(Teyofil Ramo leve, e l al nan ofis Labòd. Li ouvri yon katab, e li montre Labòd dosye k ladan l lan.)*

RAMO: Sa yo se nòt ou, Labòd?

LABÒD: Ban m wè. (*Li pran katab la. Li gade, li li nòt yo an silans.*) Wi. Se nòt mwen. (*Li remèt Ramo katab la.*)

RAMO: (*Pran katab la, li li nòt la a viv vwa.*) 'Jenè ak manman l ta kontinye jwi siksè nouvo pouvwa yo sa a, si envestigasyon an pa t dekouvri boutèy siwo jèn viktim yo te pataje ansanm nan, te gen gliserin ladan l ki te tente ak pwazon. Yo te trase sous gliserin nan jis an Chin. E, apre lòt timoun ki te bwè menm kalite siwo a, te mouri sibitman nan lòt vil nan peyi a, Jenè te ofisyèlman deklare inosan. Epoutan, lè nou anonse l nouvèl la, li pa t kontan ditou. Li te vle pou nou te manipile rezilta envestigasyon an. Espesyalman, li pa t vle manman l okouran de inosans li, pou l pa t dekouvri li pa t gen okenn pouvwa toutbonvre. Li refize kite prizon an, anplis, li mande pou nou egzekite l. Men, kòm li te yon nonm ki te tèlman agreyab, e li te fè l tèlman byen ak noutout isit la, m te vle fè sa m te kapab pou m ede li.'

LABÒD: Se lè sa a m telefone ou, patwon. M di li, si te gen yon sèl moun ki ta kapab ede l rezoud dilèm li sa a, se te oumenm, Teyofil Ramo! E, koulye a ke ou tande tout istwa a poukont ou, sa ou panse?

RAMO: Enben, m pral reflechi! (*Ramo mache l al nan selil Jenè a, li adrese Jenè lapawòl.*) Konsa, Pwofesè Jenè, di m non, kisa ou ta renmen nou fè pou ou? Ou ta renmen lavil Jakmèl egzekite ou? Se sa?

JENÈ (*Avèk animasyon.*): Wi, mesye! Si pawòl la gaye ke m pa t gen anyen pou m fè ak lamò timoun yo, m ap oblije tiye tèt mwen! Omwen, kite m nan prizon! Si se pa sa, lavi m chire! Tout moun pral pase m nan betiz! Si lavi m te mizerab anvan, koulye la a, li pral totalman entolerab! Tanpri, mesye, pa pibliye rezilta envestigasyon an, oswa egzekite m! Se yon favè ou a fè m! Sinon, ou a lage m pou m al viv yon vi chaje ak mokri, avèk jouman! Manman m a meprize m ankò piplis pase anvan!...

(*Labòd mache l al nan selil lan lè l tande son vwa Jenè k ap sipliye Ramo.*)

LABÒD: Jenè! Pran san ou! Leta pa ka melanje l nan yon bagay konsa! Nou pakab egzekite ou! Nou pa kab fè yo kenbe rezilta envestigasyon an pli lontan nonplis tou! Pa vre, patwon? Sa ou bezwen se yon bon sikyat pou ede ou triye tout pwoblèm ou sa yo, ak pou montre ou kijan pou fè fas a sitiyasyon lavi ou!

JENÈ (*Ap kontinye enplore.*): Fòk gen yon bagay kanmèm ou kapab fè pou mwen, Mesye Ramo! Menm si m wè yon sikyat, rezilta a menm bagay la! Fò m oblije retounen nan menm sitiyasyon m t ap viv anvan an! Tanpri, mesye!

RAMO: M konprann, Mesye Jenè. Ban m dezoutwa jou pou m dijere tout bagay m tande jodi a. M a retounen vin wè ou pou m anonse ou desizyon m.

# Sèn 2

*(Salon Teyofil Ramo. Li chita devan biwo l l ap ekri. Apresa li pran fèy papye a, li kenbe l devan l, li li a viv vwa.)*

RAMO: Se te youn nan sitiyasyon ki te pi etranj ke m te janm rankontre. M te pran dezoutwa jou pou m te reegzaminen tout bagay nan dosye Jenè a. Apresa, mwen fè envestigasyon endepandan pa mwen. Epi m pale ak prizonye a ankò. E, malgre m te anpeche manman an vizite prizonye a pandan yon period de karanthuitè, pou l pa t enfliyanse pitit li a, siplikasyon Jenè yo pa t chanje, e li te kontinye fè menm rekèt li yo tennfas. Konsa, apre m te satisfè prizonye a te inosan toutbonvre de tout krim li te konfese yo, e m te reyalize pisans notwa li te vin genyen a, kwake li te etranj, li te rapòte l yon bagay kèlkonk nan zye li, mwen pwopoze l solisyon sila a. Mwen di l: 'Mesye Jenè, pouki nou pa kenbe rezilta envestigasyon jiskaske nou fè ou vwayaje al il Lagonav? Nou gen dwa transpòte ou la aswè

a. Konsa, lelandmen, lè l vin vizite ou, nou ka enfòme, chè manman ou, ke ou disparèt nan mitan nannwit la. 'Wi!' Li eklate avèk jwa, koupe m lapawòl. 'Ou a di li mwen disparèt nanmitan nannwuit lan pandan selil la te tou fèmen!' Mwen di li, 'Trèbyen. Pandan selil la te tou fèmen. Sa va mentni kwayans sipèstisyez li a ke ou gen pouvwa pou disparèt. Epi, pita, menm jou a, nou va pibliye rezilta envestigasyon an.' "Wouy! M kontan nèt!' Li aplodi. 'Manman m ap kontan! L a panse mwen itilize pouvwa mwen pou m disparèt! Konsa l a respekte m pi plis ankò! Epi…' li fè jès ak men l byenn anime, 'L a panse lapolis fabrike istwa siwo a pou yo sa pa wont dèske m disparèt, sove soti anba men yo, devan je yo, san yo pa konnen. Kèt! Absoliman Mayifik! Wi! M kwè sa a mache! M pa ka remèsye ou ase, Mesye Ramo! Mesye Labòd te pale byen vre lè l te di ou te sèl moun ki te kapab ede m! E vrèman ou ede m vre!' Avèk sa, li anbrase m; e, pou lapremyè fwa, m te wè yon reyon limyè nan zye Frits Jenè. Lajwa te eklere figi l anfen. M fè Labòd jire li p ap mete sekrè misye deyò, e m egzekite plan an lelandmen. M pa konn sa Jenè

devni apresa. M sispèk li travèse l al Kiba. M te panse disparèt li te swadizan disparèt la ta fè manman an lapenn, men, m te twonpe m. Li sanble sa te fè l plezi pito, e li te santi li jistifye menm. Kanta pòv pitit gason li an, m te kontan dèske m te fè sa m te kapab pou rann lavi mizerab li a yon tikras pi tolerab. Si mwen pote yon ti soulajman nan vi yon sèl moun nan lavi sa a, enben, m ta kapab di m fè yon bagay ki byen nan lavi mwen.






**Nicole Titus** se yon ekriven ak atis ki fèt nan Pòtoprens, Ayiti. Li genyen Metriz li nan anglè, e li ekri plizyè liv tèlke: Akin To No One, ki te anplwaye pou anseye Jistis Sosyal nan inivèsitè, Prizonye Jakmèl la, ak De Dezas a Espwa. Li tradui dyalòg Platon an Kreyol tou, ki genyen pou l soti pwochènman.

Prizonye Jakmèl la se yon pyès teyatral sosyal ak psikolojik ki ekri apre yon ensidan an 1996, kote 88 timoun te mouri ann Ayiti apre yo te bwè siwo pou grip fèt avèk materyèl ki te kontaminen an Chin. Anmenmtan pyès la ekspoze pwoblèm sèten kwayans sipèstisye ansanm ak konfli yon nonm imajine ki jwenn tèt li nan mitan yon lit pou li atenn diyite pèsonèl li ak dwa li pou l viv egzistans li an pè.






EDUCA VISION Inc.
2725 NW 19th Street
Pompano Beach, Fl 33069
954 968-7433
www.educavision.com

ISBN: 9-781-58432-992-3
Cat#: B827K

